# FURERE MUKAMA MATAYO YAZAMBIJE IBITARO BY'I NDERA.

Maze kubona ko uri mudatenguha mu kutugezaho akarengane k'abantu bahohoterwa, niyemeje kukugezaho ibyo nabonye mu kigo cy'i Ndera, HOPITAL NEURO PSYCHIATRIQUE. Ariko ngusaba ko nawe wazikorera iperereza kuko ibyo muri icyo kigo bigomba kuba bafite icyo bigamije njye ntashoboye gutahura. Namaze igihe gito muri ibyo bitaro, mparwarije data wari ufite ibibazo byo mu mutwe ariko ibyo nabashije kumva no kubona byanteye akantu. Naganiriye n'abakozi twirirwanaga aho mu barwayi, nsanga abenshi muri bo bacecekanye agahinda batewe n'umuferere mukuru w'ikigo MUKAMA Mathieu. Uwo mufurere w'Urukundo, mbere yo kugera muri ibyo bitaro, yabanje kurindagiza abakozi n'abamugaye b'i GATAGARA, dore ko ariho yategekaga. Abonye ibintu bimuzambanye, akoresha amayeri yose bituma bamugabira ibitaro by'i Ndera.

Ahageze rero inyundo ye y'ubugome arayubura. Ubundi iyo ntiti (mu matiku) itarahagera, muri icyo kigo hari umwuka mwiza hagati y'abakozi bose, bikagaragazwa n'umurava bari bafite ku buryo n'abanyakigali ariho bari basigaye bivuriza indwara nyinshi.

Aho intambara itereye yatangiye avangura abahutu arabijundika, arabajujubya uwo ahuye nawe iseseme ikabira. Naho abo yita abana b'abantu (abandi ngo ni ingagi da) akabakoresha amanama mu rwiherero ya buri gihe, ibinezaneza ari byose. Ibyo ariko ntacyo byari bitwaye ahubwo ni uko aho amizero y'inyenzi yo kwigarurira u Rwanda atangiriye kuba make we yatangiye kugenda yanduranya ashakisha impamvu zo kuba yabona abo yirukana nabo yahesha mutations ku ngufu. Ikinamico ye ya mbere yahitanye umufasha wa kontabure yirukanye amubeshyera ko yibye amafaranga.

Byagaragaye ko ari amayeri yakoze afatanyije na kimwe mu byegera bye NTAMAKEMWA (ushinzwe kubika imfunguzo zose z'ibitaro) bagira ngo babone uwo mwanya. Ibindi yabikurikijeho ni uguhindagura abakozi yitwaje impamvu zidafashije, abandi akabashyiraho iterabwoba ngo barambirwe basabe mutation.

Ibyo byose abikorera kugira ngo ashakire imyanya abatutsi bene wabo cyangwa inshoreke ze (ngo afite nyinshi ariko imwe muri zo amaze kuyiha umwanya w'ubunyamabanga). Muri uko gushakisha abakozi bashya yibanda cyane ku babaye impunzi bakagaruka mu gihugu (yabanye nazo igihe kirekire mu mahanga), ngo nibo bazi uko abahutu babashavuje. Muri iki gihe tugihanganye n'umwanzi abantu bazi uwo mufurere ntibamushira amakenga.

Yibera mu ngendo z'urudaca mu Rwanda, Burundi, no muri Zaïre, yitwaje akazi ashinzwe ko kuvuganira abarwayi nyamara yigiriye mu manama n'abaruhekurira ababyeyi baba iyo hanze.

Numvise ko yifashishije mu bigo by'ubucuruzi biba i Kigali, imfashanyo abonye ntizagera ku bazigomba, yazishyize he ? Abandi bafurere babana ni abazungu badasobanukiwe n'ubwo buriganya.

Mu byo niboneye ni ivanguramoko rikabije muri icyo kigo !! Yewe no mu barwayi ryatangiye kugaragara. Umututsikazi ntabwo yakuhagira ikirwayi cy'igihutu. Ese aho bukera ntibazabatera urw'ingusho ? Niboneye kandi n'umuzungu w'umufurere wanga abahutu ngo ni ibisahiranda. Ariko ngo abahora ko batagira amabuno akunda, dore ko ari homosexuel ngo abasore b'abatutsi nibo bamugwa neza. Nahatane!! Ubwo rero ababishinzwe nibadakurikiranira hafi ibyo bintu bazakanguka bigeze iwa NDABAGA.

Umurwayi wese wakiriwe muri ibyo bitaro agomba kuba yitwaje amafaranga 6.000 FRW kandi abanyarwanda benshi bahura n'ingorane z'uburwayi bakajyanwa i Ndera ni abakene nyakujya. Ibyo bitaro rero ni iby'abafurere b'urukundo. Bakunda bande ? Ahubwo nujyana umurwayi wawe i Ndera, uzabanze ubaze ko batamushyize muri salle C, Mukama yaciriyemo Abahutu, bahavurirwa n'abantu bazanywe muri ibyo bitaro ku bufindo mu kwezi kwa Kanama 1991. Ibi bizwi n'abarwayi bahavuriwe bimuwe mbere barahoze bavurirwa muri Prison 1930 i Kigali.

MUKAMA yakoresheje amayeri ahesha ibyangombwa by'abakozi abantu be (bavugwaho ubukotanyi) ngo baze gutangira akazi buracya agufatira inzira anyerera yigira i Burayi kuwa 8/6/1991. Byarashakuje, ibyo kujya mu mahanga bisa n'ibihagaze ahubwo ahungira i Butare, kuko Ababiligi bamwimye Visa. Icyo kibazo yakiboneye igisubizo muri uku kwa cyenda ahita agenda.

Ikibabaje ni uko Furere Mukama yagiye ariko akaba yarasize i Ndera ba maneko be bakabije ibitekerezo bibi. Namwe mwakwerekeza he umugabo Dogiteri HAGENGIMANA Athanase wihanukiriye muri uku kwezi kwa Nzeli akisararanga ari imbere y'abaganga batatu, barimo mukuru wa nyakwigendera RWENDEYE ngo iby'amashyaka ntacyo bimutwaye, uwo yanga ngo ni HABYARIMANA!

Mu ntangiriro z'uku kwezi ku u Kwakira yashatse gutera urwenya ati: "Iyo Rwigema agera i Kigali agapigana na Habyarimana tukareba". Uwo muganga uwamushaka yamusanga i Ndera, ari aho ntacyo yishisha, agera ku kazi igihe ashakiye, cyane cyane iyo aje gukoresha inama ibizungerezi bihakora, naho ubusanzwe we nta kazi akora. Muzabaze !! Ubu MINISANTE irateganya kumuha bourse ngo azajye kwiga kudusaza.

NSANZUWERA Olivier
MUSAMBIRA–GITARAMA.

# NJYEWE MINISITIRI....MVUYEHO NTACYO MBAYE.

Kangura n°22 yakusanyije abashobora kutazongera kwitwa "Monsieur le Ministre" muri Leta itaha maze nsanga nanjye ndimo. Ariko si igitangaza kuko dukora budeyi. Ese ubundi babumpaye nabubasabye?
Gusa nibajije icyo Ngeze na bagenzi be bibanzeho bajya gusigamo ba bandi bane barimo n'uwabaye Minisitiri w'intebe. Nyamara n'izo ndatwa ni hahandi hazo, amaherezo yazo ni mu nzu. Ntiziruta Aloyizi, Simiyoni, Muvoma n'abandi bahambirije udusambi mu kabwibwi.

Kuvuka ndi uwa karindwi byanteye ishaba, byatumye mu mutwe hazibuka, hisasamo ibiharuro by'ikirenga. Maze kubiminuzamo mbifundishaho bene rubanda ubu bangera amajanja ngo nimbabererekere. Mu bamaze ku butegetsi igihe kirekire mpigwa na bake niba ntarakuyemo ayanjye naramaze. N'abo nahaye amashuri n'ubu nkaba mbaha n'akazi -batari ab'iwacu gusa- bazahora banzirikana.

Sindi umurundi ariko nanjye nzi "kugamba", mbazi mwese mu busa, nigeze no gucunga za konti zanyu nsanga bamwe barahaze bakwiye gutanga imyanya. Maze nanjye ngo baranyibutse bandoha mu mirwanyasuri, muri bya animasiyo ntemeraga, mu matiku y'abakonseye n'abaselire. None n'akanya ka Minisitiri wa mbere umutebo arakanshimuse, nanjye ariko mfite aho nzamwesereza.
Icyakora ndamutse ntavuyeho ntimwagomye kungirira ishyari kuko ntegeka neza kubarusha. Kandi nubwo data yari umuparimehutu ukaze sinahemukira Jenerali.

Nkanjye mvugire kuki uretse ko ndashobora "gushoma", aho najya hose sinabura no gupfuka ibisebe. Icyakora ndacyashimira uwansogongeje ku kabindi ku buki, burya kararyoha kabisa, ambabariye yakomereza aho kuko muri bene wacu bose arijye ukimufitiye akabanga. Yagombye no kwibuka ko muramu wanjye tudahuje ubwoko n'isura bakoranye neza muri Leta Nduga maze nkabigenderaho mbifashijwemo n'Umuremyi mpora nsenga.

Uwo sei uvuze ko atakinariho ngo ashake uburyo yakurengera kandi tukaba twarabizambije tuyoboka ishyaka rimwe -nubwo wenda bamwe ku mutima turi ahandi- ubona ko wagumaho bigenze bite. Jye mbabajwe n'uko babanje kundindagiza mu mayira yuzuye ikime none nagera kuri kaburimbo ngo ba uretse gato. Ntacyo icyakora mbaye kuko ndateze kubura umusoro wa 400, rutagerura.

Erega ubwo nawe urashaka gutera muri ya ntero ya babandi bangize agatobero ngo naragotomeye. Nyamara nabo uwabaha ikibehe nk'icyo nahoranye ntibakirebera izuba. Ntibazi no kubara, abantu banshirira miliyari ebyiri gusa. Nari narashoboye gusimbuka imikingo nkoresheje ubusore n'agasubyo nihariye none amanyagwa y'amapariti agiye kurikora. Ariko bazirorera turacyageretse mfite inote kandi n'inkiko sinzitinya narindi zuzuyemo bene wacu gusa.

Cisha make shahu umudiho si wa wundi, n'Inyamugari rirarema. Ubwo uragira ngo ukoze agati mu ntozi maze n'idolari yanjye Rukokoma iyikokomore; ba ucecetse ngere ku cya kabiri cyawe nibura. Jye niyemeje kubana na bose usibye ya mihirimbiri na za ngegera ziduhingamo ubudehe, na Mungu arabizi.
Naho nashyiguka, nubwo bitari hafi, nakwigira muri Amerika kuko bataranyijundika nkawe.

Mbe nka wa mutwa tudasa wivugiye ngo murumve nkome. Nabuze n'umpa isake ngo mwohereze nk'i Makerere aho Yusitini avuka iyo yize. None no mu gihe ngitunganya aho nririrwa n'aho ndara -kuko mpabonye vuba- ngo uracyakora iki hano wa mwimukira we. Ibyo ndabyanze mba ndoga umwami nyir'icyubahiro na nyir'ubutware bwose. Nibakomeze gutya nzajya mu ishyaka ritarimo ba Minisitiri.

Hanyuma wa musore we ko twagabiwe rimwe, tugahurira hamwe muri iyi nkubi ya rwaserera ko jye numva ari ntacyo mbaye. Tuzisubirire mu myanya twahoranye, icyakora nanjye nkwiriye kuzagabanya uburokore bwanjye maze mu dushinga bazanyegeneza njye mpuha ariko nduma. Gusa ukwiriye kwirinda gukomeza kwirahira abo twasezereye izuba riva kuko tugeze mu gihe cyo gusabana no gusana imitima.

Uziko nanjye nshyigikiye ibyo mugenzi wanjye avuze; ndi mushya ariko uko byamera kose ntacyo bimbwiye, ntawe uhiga n'umuhamba. Icyakora nibatansubiza mu gaseke k'ibiryo nzashinga iyanjye pariti. Nayinzira tujya guturana azambwira ibanga rye cyangwa se mwunganire kuko murusha ubukaka n'ubukana. Ibyo gusana imitima byo mube mubyihoreye, umwanzi ntateze kuva ku izima kandi ntawe umuhongera.

Erega jye murashaka kunkuba na zeru kandi ntoroshye. Si Kangura yonyine inyemera no ku giceri mu minsi itaha nzaba nahambye isuka. Abatwara ngira bose bankunda nk'inka imwe ku buryo batanyitesha. Jye kandi nzemera nambire muri pariti ya shefu naho yaba atakiyibereye umutwe cyangwa umwumba maze ikibyimbye kimeneke. Ngomba no gusiga mpaye bene wacu bose imyanya iryoshye.

Abadafite rero imyato turahaguye, n'akavure twacungiragaho barakarya isataburenge. Dore n'imyanya twarimo mbere yacukiwe na bya shamwinyo bitarekura. Ibyo ariko ntacyo bintwaye, Imana izi buri gihe aho ngomba kuba hayo heza. Nibirimba nzajya nimuka buri mugoroba kuko aho najya hose ari ukwisanga kuko mba mbazi.
Iby'amashyaka byo sindafata neza umurongo ndacyacungana n'ibihe, uretse ko bitambuza gusingiza umubyeyi nk'abandi.

Jye mwese nzabarinda ijoro n'umunsi kuko n'iyo migati murwa-

nira muyikesha "intwaramiheto" zacu zizwi cyane n'abanyabyumba n'abanyaruhengeri bahuye na za nyamunsi maze ingabo z'igihugu zikazikubita inshuro. Harya ubwo muracyazifasha nk'uko bikwiye kuko arimwe mugomba gutanga urugero ?
Naho ibya politiki byo sinigeze mbyasamira, hari igihe biziba akanwa cyangwa bikotsa amatamà. Ibintu bibiri nibyo byangombwa: Imana tukirindiriye dusenga n'igihugu tugomba kurwanira.

Ntituri kumwe wowe unenga politiki, jye nzatsimbarara ku ishyaka dusanganywe, nubwo bamwe muri bene wacu banyipakuruye, kuko ryatumye mbona Imana yo mu Ijuru nibereye hasi, none ubu mba ndima umukenke wo ku Ndiza.
Abankura muri Guverinoma itaha bo baribeshya, si nabwo bwa mbere bankotaniraho. Ubwo ntibazi akamaro mfitiye nyir'ubutaka mu karere nkomokamo. N'impanuka yari impitanye narayikize nkanswe inyandiko za Ngeze.

Ubwo ga urashaka kundusha amarere nkurusha amarembo, niba ari n'ubudepite uhatanira ntuzandusha amajyi ye. Ubukomite-nyobozi bagutsindagiyemo si bwo warata. Jye nabayemo ntaguriye Imana kandi hakiryoshye, naho ubu ni utuvungukira two ku meza mwishimira. Ubundi wowe wanatoraguwe mu mabanda y'iwacu ngo uze kuziba icyuho cya pariti ihanganye na bakeba b'imirimò. Nibakomeza kunsesereza nzafunga impago zose babure icyo banyereza umwaka urinde ushira.

Aho umutindi yanditse ntiriva, icyizere nari nagiriwe nticyari kumara kabiri nubwo wenda nashakaga n'ibindi birushijeho kuryoha. Bamwe barampigira ngo umuhinzi ntatsimbura umuhinza; amashyaka nayo ntiyakira neza ko nyaha amategeko; nzahora mvuga ngo natumwe, ngo natumwe bigere ryari ?

Barabeshya ariko sinzasubira muri za kavunja kandi bamenye ko ngifite impamyabushobozi y'ikirenga mu kumenya buri gihe ahajishe igisabo nkakirinda.

Nategereje ko muri mwe hagira unyungura inama ya kigabo mu butumwa nihutiye kutanga cyane cyane uko naringaniza amashyamba muri Leta kuko aribyo bigezweho sinabona n'uw'umuti.
Na mwene wacu uyu yifashe, we nta na gito ashaka kugaragaza, icyakora ubwo hari impamvu ! Yemwe nagenze kera k'ubusa, ndabarahiye iyi "mission" izampitana. Nyamara ariko ntacyo mbaye nta n'icyo nzaba. Nakungahajwe na Repubulika zombi, mpakwa mu cyayenge kuri benezo uretse nyine ko aho nabera ntarahakwa na data na sogokuru ntibahatswe kandi sinteze guhakwa. Nzakora ibinshobokeye, ni rubura gica nsange patoro kuko ariwe Mana yanjye ku isi yo karama anyongeza andi masaha n'andi matwara. Uko birikose sinzamera nka Tchisekedi utazi ikimuhatse.

Uvuze neza shenge, erega ubundi mba nabikoze mbizi, uwaraga ubutware ni wowe yaheraho. Naho abatera akaruru bazumirwa. Gusa akabazo mfite ni uko ibinyarwanda by'iki gihe bitangiye gukomesha kimwe. Ndacyanibaza niba atari abafaransa bandoshye maze nanjye ngashyiraho akanjye njya kwihutisha ibyo nanjye ubwanjye ntumvaga neza ndetse namaganaga cyane cyane muri ibi bihe by'intambara twakururiwe n'umwanzi uturutse iya Uganda afashijwe ingirwa-nshuti yanjye Museveni. Iyo byose mbisubika nari kuba iki?

Nk'ubu ngo nindeke ishyaka maze rihanantuke, Gatabazi na Twagiramungu bafate iya mbere, icyo gihe n'ubuperezida nshobora kubugendesha kandi ntabishaka. Cyangwa ngo nsezere mu ngabo nihangiye dore imyaka igiye kugera kuri mirongo itatu (30) kugira ngo ntize Mugenzi n'inkotanyi ashyigikiye umurindi.
Icyo nzi cyo kandi mbwirwa n'abajyanama bakinshyigikiye; singomba rero kubatererana kuko mu ntambara binemewe kudakurikiza amategeko asanzwe.

Imana irabyara, igaheka ikanakuza ariko igomba buri gihe gufashwa n'abasa n'abavukanye imbuto n'ubushobozi byo kuyitegekera hano ku isi.

Ndekezi Bonaparte
Gisuma

# NA NYINA W'UNDI ABYARA UMUHUNGU, NO MURI KOMINI NYAMYUMBA BANGA AGASUZUGURO.

Ku cyumweru kuwa 13/10/1991 kuri stade Umuganda i Gisenyi habereye mitingi ya M.R.N.D. ivuguruye mu rwego rwa Perefegitura. Hari haje abanyacyubahiro benshi barimo n'abagize Komite Nyobozi ya M.R.N.D. baturutse mu maperefegitura hafi ya yose y'u Rwanda.

Mu magambo meza kandi menshi anyuranye yahavugiwe, umurwanashyaka BANZI Wellars akaba umwe mu bagize Komite Nyobozi ya M.R.N.D. ivuguruye mu karere k'ubugoyi kandi akaba inararibonye mu bya politiki y'igihugu dushingiye ku mateka ya Revolisiyo yo muri 1959, yanyuze imbaga ya rubanda ubwo yabagejejeho muri iyo mitingi bitabiriye ari benshi cyane ko ABAGOYI banga agasuzuguro ka bamwe biha kubita ibicucu.

Aho narindi, ndikumwe n'abagenzi banjye twashoboye kumva byinshi byashenguye rubanda rugufi rw'abagoyi ndetse n'abandi bashyira mu gaciro ariko njye iby'umwihariko natangajwe n'agasuzuguro kagirirwa abanyabwenge bavuka muri Komini ya Nyamyumba muri Perefegitura ya Gisenyi. Aha ndibariza Burugumesitiri wa Komini Nyamyumba Bwana Egide KAREMERA wasuzuguye

rubanda agatinyuka gushyira mu kanama k'impuguke inshuti ze zitávuka muri Nyamyumba nyamara ntiyerekane aho ashingira mu rwego rwo gutekereza kubatoranya.
Sinibanda gusubira mu mazina y'abagize ako kanama gusa icyifuzo cya Bwana Karemera Egide gikubiye mu rwandiko n° 432/04.01.02 rwo kuwa 08/05/1990 cyateye abanyabwenge ba Nyamyumba kumwibazaho byinshi. Muri iyo baruwa ye, aragaragaza amazina y'abo yifuza ko basimbura nyakwigendera Nsengiyumva Fabiyani, Dogiteri Munyaneza Wellars ubarizwa muri CEPGL na Erasito ukora muri SINELAC i Bukavu ho muri Zaïre.

Kuri ayo mazina, ntangazwa cyane n'abantu babiri Burugumesitiri wa Nyamyumba agumye guhatira kujya mu kanama k'impuguke k'iyo Komini kandi abo bagabo bagaragaza ubusembwa bubonwa n'abaturage babanenga byinshi nk'aba nifuza kubagezaho by'ingenzi :

– Duhere kuri KANGABENSHI Pascal wahoze ari agoronome wa Komini Nyamyumba akaba yarimuriwe muri Satinskyi, avuka muri Komini Giciye kandi nta gikorwa ntangarugero mu rwego rw'amajyambere ya rubanda rugufi yigeze agaragariza abaturage ba Komini yose uretse kubategekesha igitugu cy'iterabwoba. Nta nubwo yashoboye gukoma imbere ya ba rusahuzi ngo abateshe kwigabiza no kurimbura burundu ishyamba ryahoze ku musozi wa Buharara ho muri Segiteri Rubona ya Nyamyumba bakarisimbuza urutoke ku buryo tutazatinda kubona ko ba rusahuzi abo baturoha.

Uwo mugoronome ntiyashoboye kuvuganira rubanda ngo rugarurirwe irimbi ryahoze kuri uwo musozi, yemwe ntiyahururije n'ishyamba batsembye muri segiteri Kivanga ibiti bikagurishwa uruhongohongo amafaranga akishyirirwa mu mifuka naho aho iryo shyamba ryahoze hagahabwa abifite nawe atisize. Ntabwo yigeze na busa akomera ubushimusi bw'abarwaniye ibibanza bya Rambo na Kigufi byigabijwe n'abantu ku ngufu hadakurikijwe icyifuzo cy'inama iharanira amajyambere muri Komini ya Nyamyumba ndetse n'amafaranga 50.000 FRW ateganijwe yaba yaratanzwe n'umuntu umwe gusa tudashatse kuvuga izina.
Biriya byanteye kunyarukira i Kigufi kwibariza rubanda icyo rubivugaho. Abaturage bavugisha ukuri uretse ko bansabya kudatangaza amazina yabo kuko bakorera ku bwoba bw'igitugu na ruswa biranga ubutegetsi muri Nyamyumba.

Ikibanza gisigaye ngo cyaba kiri mu maboko ya Burugumesitiri wa Nyamyumba uretse ko adasiba kwikoma umuyobozi wa Kangura uvugisha kwa kuri guca mu ziko ntigushye !!

Nyamara nakoze iperereza abaturage bampishurira ko aho ivuriro rya Kigufi ryubatswe hahoze ari ubukonde bw'abagabo batatu aribo: SHUMBUSHO, KAGORO, na BAGILIGONWA. Bariya bagabo nibo rubanda rukesha ririya vuriro rya Kigufi kubera ubwumvikane bagiranye na nyakwigendera Museyeri BIGIRUMWAMI Aloys baza kuhamugabira kuko yari agamije ibikorwa byerekeranye n'amajyambere rusange byo kwegereza abaturage ivuriro.

Byasobanurwa n'ubutegetsi bwa Komini, Agoronome NKANGABENSHI Pascal atabuzemo kuko abaturage bavuga ko bumvise ko ikibanza cyubatswe kuri ubu cyagurishijwe amafaranga 20.000 FRW hagatezwa ibikumwe abagabo batatu ntiriwe mvuga amazina ariko badafitanye isano na ba nyirisambu batatu bagabiye isambu Bigirumwami Aloys. Icyo tutaramenya neza, ntitwakwemeza ko Burugumesitiri wa Komini Nyamyumba yaribwirije byibuze kwishyura 20.000 FRW ku kibanza cy'ivuriro yigabije.

Ibindi byifuzo by'abaturage ni uko hakorwa igenzurwa muri Komini niba bariya bafite ibibanza byubatswe n'ibitubatswe niba bose barishyuye 50.000 FRW yateganijwe kuko ngo harimo n'abihaye kugurisha abanyamahanga na none abo basanze barafashe ibyo bibanza ku ngufu zirangwaho igitugu n'ikimenyane cya cyenewabo cya kindi kingana ziragiye, bagakubirwa kane kandi bagahabwa gasopo ndetse abo bagurishije abanyamahanga bagashyikirizwa ubucamanza bakaregwa kuba baragurishije ibya rubanda.

Abaturage ba Nyamyumba bose, bababajwe n'imyubakire y'abo bakungu biyemeje kuzitira ikiyaga cya Kivu ibyo bikabangamira bene ngofero kugera ku mazi ya ba Sekuruza, bakaba batakambira Leta kubagoboka itegeka ko hagati y'ibibanza hashyirwaho imihanda igera ku nkengero za Kivu. Bwana Agronome NKANGABENSHI Pascal se, niba warananiwe biriya byose wumva uzaharanira amajyambere afite iyihe sura mu gihe uzaba mubagize akanama k'impuguke za Nyamyumba mu gihe ugaragaza ubushobozi buke utaretse gukemanga n'abo wifuza kuyobora mu mwobo wa bayanga usa na ya kangara y'igicuku ?

– Nongeye gutangazwa no kubona ko icyifuzo cya Burugumesitiri wa Nyamyumba asabira uwitwa TWAGIRUMUKIZA Victor ukora muri Bralirwa ku Gisenyi uvuka muri Komini Kanama akaba ateganyirijwe gusimbura MUNYANEZA Wellars umwe mu ntiti za Komini Nyamyumba udakorera ku bwoba ndetse akaba yanga agasuzuguro

*****************************

## AMAKURU YA NYUMA

*Mu gihe twateguraga iyi nimero ya Kangura No 24 tubonye imibare itubwira ko kuva aho Minisitiri CYUBAHIRO ashingiwe kuyobora Minisiteri y'Amashuri Makuru n'Ubushakashatsi mu by'Ubuhanga mu bantu ijana bagiye kwiga i Burayi 95% by'abagiye kwiga ari abatutsi.*

*Dutegereje imibare nyayo izava kwa CYUBAHIRO.*

*************

*************

*Idosiye ya NAHIMANA wa ORINFOR ivanywemo kubera ibibazo bya politike, kandi nabashinzwe ubutegetsi bw'igihugu biyemeje kumukosora no kumugira inama.*

*****************************

ka bamwe bajagataga mu bya rubanda muri Komini avukamo.
Mbese yaba aribyo byamuteye kwegura muri ka kanama ? Ariko se TWAGIRUMUKIZA Victor atungutse ate mu kanama k'impuguke za Nyamyumba akihandagaza agashaka gusimbura intiti Munyaneza Wellars adashobora kumuha ibiro by'ubwoko tubashyize ku munzani ! Hakiyongeraho rero ko Twagirumukiza Victor ukemangwa n'imbaga y'abakozi ba Bralirwa ategekesha igitugu adasize ruswa n'amatiku ye kimwe no guhekwa mu mugongo nka ba Rwego bo hambere ya 1959 cyangwa bya bibondo by'ibitambambuga byarezwe kijyambere.
Ubwo se Burugumesitiri Egide Karemera yiyibagije muri aka kanya mugenzi we mu kanama k'impuguke ku gihe cya Nyakwigendera J.M.V. RUTWAZA, icyateye umugoyi BAPFAKURERA François nawe wiyemeje kwegura ku mirimo ye mu kanama k'impuguke muri Komini avukamo !!

None utangiye gusimbuza abanyabwenge b'i Nyamyumba inshuti zawe zidaturuka muri Nyamyumba bazatuma abasomyi ba Kangura bakwibazaho byinshi mu gihe hanze aha bavuga ko waba uri mwene wabowa MPIRANYA wo muri Komini Nkuli noneho akumva kugira imbaraga kwawe ari ugukusanya abakemangwa na rubanda akaba aribo bitwa ko babigira imishinga yo kuruzamura nkaho Komini Nyamyumba itagira abanyabwenge.

Menya rero ko na nyina w'undi abyara umuhungu, ntabwo abaturage ba Nyamyumba bazihanganira kariya gasuzuguro ko kubategekesha abavubuka mu gihe bafite abanyabwenge b'ingeri zose. Erega ijambo ry'Umukuru w'Igihugu ritwibutsa ko akimuhana kaza imvura ihise akongera ati: u Rwanda ruzazamurwa n'amaboko y'abana barwo". Hariya niho na Komini Nyamyumba yagombye kuzamurwa ndetse mbere na mbere na beneyo kandi bariho ni benshi.

Naba na NTABANGANYIMANA uzasimbura Elasito Sibomana udatuye bugufi kubera imirimo yashinzwe i Bukavu ituma aba kure ya Komini ye tukongeraho ko Ntabanganyimana Jean nubwo abarizwa muri Rubavu nta kibazo ku baturage ba Nyamyumba kuko avuka muri Segiteri MWUPFE ya Nyamyumba byo bikaba bifite ishingiro !

Abaturage rero, bantumye kubagereza ku basomyi ba Kangura ko banze agasuzuguro kagirwa na bamwe bateganyirijwe kuba mu kanama k'impuguke kandi bibutsa Burugumesitiri Egide Karemera gukora indi lisiti akavanamo bariya baturage bakemangwa na rubanda, byaba ngombwa akabasabira kuri ba Burugumesitiri bagenzi be kubashyira muri Komisiyo z'utunama tw'impuugke tw'iwabo niba koko ababonamo ibitekerezo byazamura rubanda rugufi rutari urwo muri Komini Nyamyumba rukaba rwanga agasuzuguro nk'uko umuvugizi wabo bemera BANZI Wellars yabitangaje mu ruhame rwa benshi.

Magisimiliyani
RUHENGERI

# UGUPFA KW'ABAHUTU

GISENYI–INFORMATION
JOURNAL KANGURA

Le 20/10/1991
Impamvu: Ugupfa kw'abahutu.

Bahutu bene wacu,

Uru rwandiko mbere yo kurusoma mbasabye kubanza kumara iminota itanu mwibuka bene wacu barikwicwa buri munsi hirya y'iwacu, bazira ko ari ABAHUTU b'abanyabwenge bifuza ko ibintu iwabo byahinduka. Dore kugeza magingo aya umubare Kangura ifite w'abahutu bapfa buri munsi:

- Muri 1962 hapfuye abahutu 50
- Muri 1965 hapfuye abahutu 10.000 hahunga 500
- Muri 1969 hapfuye abahutu 500 hahunga 300
- Muri 1972-73 hapfuye abahutu 500.000 hahunga 300.000
- Muri 1988 hapfuye abahutu 50.000 hahunga 48.000
- Muri 1991 buri munsi hapfa abahutu batari hasi y'ijana ngo batazashyigikira bene wabo mu gufata ubutegetsi.

Ibi ni ibikorerwa hirya y'iwacu. Gusa igitera agahinda ni uko abapfuye guhera kuwa 20/10/1991 bagiye babagerekaho amabuye maze bakabashyira mu mifuka bakabata mu migezi. Ibyo ni bimwe mu biri kubera hirya y'iwacu.

## HANO MU RWANDA HOSE BYIFASHE BITE ?

Ngo igihugu kidakubise imbwa cyorora imisega" Mwese muribuka ukuntu intambara itangira abahutu bose bahise bunga ubumwe kuko bose babonaga ko akabo noneho gashobotse, buri cyitso kigakara ngo kitavaho kikamenyekana. Ariko siko bikimeze. Mwese ngira ngo ntawe utababazwa n'ibyandikwa n'abatutsi bakorera ibinyamakuru nka: Mugabo wo muri "Le Tribun", Karambizi wo mu "Mbaga", Kayiranga Marcel wo muri "Le Soleil", reba :

- abanyamakuru ba Kanguka,
- abanyamakuru bo muri Rwanda rushya
- abanyamakuru bo mu Murangi
- abanyamakuru bo muri Kiberinka

Reba abanyamakuru bo mu binyamakuru by'abatutsi, inzandiko zabo zose zisa nkaho ari izo gushinyagurira icyitwa umuhutu cyose. None se ko ingabo zacu zimaze umwaka urenga zikambitse iyo mu birunga zihanganye n'umwanzi, none bene wabo b'uwo mwanzi baridegembya uko bashatse, barashinyagurira abahutu uko bashatse, ngabo baratuka ingabo zacu nta soni namba, bakibagirwa ko intambara aba ari intambara ko bakomeje guca intege ingabo zacu nabo iyo ntambara bayigwamo.
Ibyo reka tubyihorere kuko nyamwanga kumva atanze no kubona. Amaherezo bazabona ibihano bibakwiye. Urugero : Hashyizweho

Komeza ku rup. 16

# BYANZE BIKUNZE MINITRAPE KORA AKAZI KAWE.

Byanze bikunze : Kapiteni agomba kwishyura amafaranga Leta yatanze yimura abaturage bari batuye aho yihaye ibibanza. MINITRAPE igomba kunyuza umuhanda ahatewe bornes zawo, ukagera aho bakase ibibanza kuri Mont Kigali nta kurengera inyungu za BAOBAH ! Nta kundi byagenda naho ubundi MINITRAPE ibaye ku isonga ry'abadindiza ubutegetsi bwa Perezida HABYARIMANA.
Si ngombwa gutegereza ko Minisitiri w'Intebe NSANZIMANA yabamenyesha ko adashaka gukorana nabo, ba Minisitiri bazwiho ko bananiwe akazi bagombye gusezera rugikubita. None se ?

Muri Kangura N° 21 muribuka ko twashyize ahagaragara ubutiriganya, ubugome n'ubujura by'umugabo bita Kapiteni, ufite resitora yise Baobah hafi ya stade i Nyamirambo muri segiteri Nyakabanda. Uwo mugabo muzi ko yazambije abantu, ababuza amahoro yikatiye ibibanza abaturage barasenyerwa bakizwa n'amaguru. Leta iriha abasenyewe Kapiteni afata ya matongo yose, ahahinga ubusitani, ahazengurutsa uruzitiro, uru rukomeye. Rubanda barumirwa, MINITRAPE iryumaho.

Aho abantu bose bakibaza icyo za komisiyo zimaze amezi zisirisimba kuri iyo sambu zagezeho cyangwa se icyo uwo mugabo abaha ngo byose babigire isupu. Ikizwi ni uko uwo anyuzeho wese amusigira impamba itari nto ngo azamufashe gushyira umunyu kuri iyo dosiye. Uretse imari ya Leta yahashiriye, MINITRAPE yo yarahasuzuguriwe karahava. None se ko bagufatiye abakozi n'ibikoresho bagapima imihanda, Ingorabasyi mu gisirikari Kapiteni akibera Inyongaminitrape, ibyabo ababicaho abireba, akarenga bornes z'umuhanda akazitira, abakozi ba MINITRAPE baza gushinga izindi Kapiteni akitabaza ya Komisiyo yiguriye, ibya rubanda bizagaruzwa nande ? Ibi birasa na wa munyabyago wagiye kwiyambaza ubutegetsi yajya kurega agasanga uwo arega ari nawe aregera.

Kapiteni akomeje kugenda yitotomba ngo Leta ntacyo izamukoraho mu gihe ashyigikwe na M.D.R. Aha amenye ko yibeshya kuko abarwanashyaka ba M.D.R. nabo icyo baharanira ari inyungu za rubanda nyamwinshi.
Ntabwo bazihanganira ko umuntu umwe Leta yamutangira ibifaranga birenga miriyoni ngo bamukatire igikingi muri Kapitari. Ngo twese twihanganire. ko umugabo umwe yakwihandagaza agasibira amayira abakatiwe ibibanza na MINITRAPE kuri Mont Kigali yitwaje ko azi gutanga ruswa kandi na Monique we akaba azi kurimanganya abategetsi.

MINITRAPE anga agasuzugura ka BAOBAH Kapiteni yumve ukuri, areke kwikanyiza, ibyo bifaranga by'amadeni yiratana bitazamuviramo bya biryo byinshi byotsa amatama. Ariko kandi ngo ryarahoze, n'ubundi : ngo ibitwi byuzuye : amata ntibyumva. Akagabo gahimba akandi katararaza, ndabona mu butegetsi hagiye kuzahinduka byinshi di, uwanze kumva ntiyanze no kubona. Ubuyobozi bwa MINITRAPE, niba akazi karabananiye, basezera batarapfukamisha Leta ya HABYARIMANA.

MPONGEMBINO Jean
Secteur Nyakabanda
Nyamirambo/Kigali.

*Bikurikira urup. 15.*
uburyo bwo gufasha abavanywe mu byabo n'iyi ntambara. Ibyo byo gufasha bikorwa n'abahutu gusa. Murahire ko bariya batutsi nibakomeza kuducokoza tutazabwirana akari imurori bityo tukabana tuziranye neza koko.

UBWANDITSI

# ABIRUKANWE MURI TANZANIYA BATI "ABATUTSI B'ABANYAMBO BARATUVANGIYE".

Nkuko mwagiye mubyumva hirya no hino, abanyarwanda bari batuye muri Tanzaniya, ubu barahambirijwe basubizwa iwabo i RWANDA. Icyababaje ariko ni uko birukanwe ngo babatunguye, kandi nabo baje basanga ino bakaba ntacyo bashobora kubamarira kubera ubushobozi bwo guhaha bwa buri munyarwanda bwagabanutse cyane.

Abanyamashyaka n'abandi b'umutima mwiza nabo bari bakwiye kubagoboka. Iyo rero ubajije n'abanyambo bari baturanye, bashobora kuba baragiye kubarega ko abanyarwanda bagiye kubamaraho amasambu dore ko ngo hari n'abandi bashakaga kujyayo bagahagarikwa n'iyi ntambara tugiye kumaramo umwaka.

Hari ndetse n'ababumvisha ko baba barazize abatutsi b'Abahima bavugaga rumwe n'abahutu. Abo rero bakaba bakeka ko abo batutsi baba barabavangiye mu butegetsi. Iyo ubajije uti "Ko umaze imyaka 10 irenga mutaba mu Rwanda mwasanze rumeze gute ?» Bagasubiza ko baje bagasa n'abarota kuko basanze amajyambere yarafashe intera ndende.
Bagashozamvururu batanzwe n'inda zabo imbere birirwa bavuga ko nta majyambere twagezeho muri Repubulika ya kabiri, bazasange abo bantu bameze nka ba muzuka bababwire akabari k'umutima. Ntabatindiye reka mbareke mukurikirane ikiganiro nagiranye n'uwitwa MUNYAKAZI Jean Bosco.

Habarurema William :
Nkuko bisanzwe, mbere yo kugira ngo dutangire ikiganiro cyacu twagiraga ngo ubanze utwibwire.
*Munyakazi Jean Bosco:*
*Nitwa Munyakazi Jean Bosco nkaba nkomoka muri Komini Kigarama, segiteri Kabare I selire ya Kabuye.*
H.W.:Iyo muri Tanzaniya aho wari utuye ni hehe ?
*M.JB.:Nari ntuye ahitwa KIJIJI cya ITERA, Wiraya ya Karagwe Mukowa wa Kagera.*

H.W.: Watubwira muri make impamvu yari yarakujyanye muri Tanzaniya?

*M.JB.: Impamvu yatumye njya muri Tanzaniya ni ubukene no kutagira agasambu.*

H.W.: Uvuye ino mu Rwanda hashize igihe kingana iki?

*M.JB.: Nagiye muri 1979.*

H.W.: Watugereranyiriza se ubuzima bw'iyo n'ubwino?

*M.JB.: Icyo nabonye ni uko iyo hera cyane. Iyo nahingaga rimwe nashoboraga gusarura nk'imifuka 15 y'ibishyimbo.*

H.W.: Ukigerayo ubutegetsi bwakwakiriye bute?

*M.JB.: Iyo wageragayo wacumbikaga ahari umunyarwanda. Icyo gihe Leta yabaga itakuzi, ariko iyo wamaraga gufata ubutaka, Leta yarakumenyaga kuko icyo gihe watangiraga gusora.*

H.W.: Iyo witegereje neza usanga mwarazize iki?

*M.JB.: Dusanga ahanini twaba twarazize ishyari ry'Abanyambo bavugaga ko dukize ndetse ko tugiye kubamaraho amasambu. Ariko ntitwanashira amakenga abatutsi kuko bo bazi gucengera mu butegetsi, ndetse abo bari baturanye bakaba bataravugaga rumwe. Kandi rero twatangiye kumererwa nabi aho inyenzi Inkotanyi zitereye.*

H.W.: Muri make duhe inkuru y'ukuntu mwavuye muri Tanzaniya ubu mukaba muri ino mu Rwanda?

M.JB.: Igitekerezo cyo kutwirukana cyatangiye ubwo Perezida MWINYI aziye mu Mukowa wa Kagera. Icyo gihe yavuze yuko abanyarwanda bituje muri Tanzaniya guhera muri 1986 ko bagomba gusubira iwabo. Abakuru ba za Wiraya, Kijiji bakimara kurita mu gutwi, baduhigiye kutumara, ari uwaje kera ari uwaje nyuma yo mu 1986 batubwira yuko tugomba gutaha. Ubwo erega bwarakeye batwiraramo baratwirukana tuza dutyo. Umunsi wa mbere naraye ahitwa BUGANDE bukeye ndara ahitwa NJIAPANDA bukeye mfata urugendo ku buryo bwije tugeze ku RUSUMO.

*Ubwo ariko njyewe n'umuryango wanjye ni uko twateze imodoka. Naho abatari bafite ifaranga baje n'amaguru, bamwe inyamaswa zabariye mu ishyamba, abandi bajugunyamo abana babo kubera kubura ibyo babaha, bakanga ko babapfira mu ntoki. Ubwo tugeze rero ku Rusumo twakiriwe n'abasirikare b'u Rwanda, nyuma* haza basi *(bus) itujyana ahitwa i Nyakarambi. Aho niho baduhereye imodoka itujyana mu makomini y'iwacu.*

H.W.: Abo batutsi mwabanaga mute?

*M.JB.: Twaraziranaga kuko batubonaga bakavuga ngo dore aba MRND cyangwa se ngo aba PARE (aribyo bivuga PARIMEHUTU) ngo baraje. Cyangwa se ngo byene Habyarimana biraje. Wasangaga rero hari ubushyamirane bwo mu mutima. Baranavugaga kandi ngo ko twaje tubahunze, tukabasigira igihugu cyanyu, ni iki gituma mugumya kudukurikirana? Ibyo ariko ntabwo twabyitagaho. Ahubwo mu Kabare iyo twabaga twisindiye cyangwa dufite iminsi mikuru twiririmbiraga indirimbo za MRND ndetse tukanaririmba Habyarimana.*

H.W.: Aho ahubwo iyo ntabwo ariyo ntandaro yo kubirukana?

*M.JB.: Oya ndakeka atariyo mpamvu kuko n'Abatutsi baririmbaga iz'umwami wabo. Kandi urebye neza hirukanwe umuhinzi, umworozi arasigara.*

H.W.: Ibi se bishatse kuvuga ko abatutsi b'iyo bafasha inkotanyi?

*M.JB.: Aho nta kwibeshya guhari kuko ubu mu miryango myinshi y'abatutsi n'abahima abasore bayisigayemo ari mbarwa. Bavuga ko ngo bagiye i Buganda kwiga imbunda.*

H.W.: Hanyuma se ko hashize igihe kinini mutaba mu Rwanda mwasanze harahindutse iki?

*M.JB.: Twasanze rwose amajyambere ari menshi, u Rwanda rwateye imbere rwose. Mbese twageze ino dusa nk'abarota.*

H.W.: Hanyuma mwe ko mwabonye isomo, mwagira iyihe nama abandi baba bashaka kujya gutura mu mahanga?

*M.JB.: Utiriwe uvunika, utarajyayo yakwemera akarya duke tw'ineza kuko nta heza uzagira hakurutira iwanyu.*

H.W.: Ko mwumva mwahohotewe mwasaba iki Leta y'u Rwanda?

*M.JB.: Kubera ko ibihugu byombi ari inshuti, twumva yadushakira ukuntu yatubariza indishyi z'ibintu byacu twasizeyo.* Ibyo byatubera umusi*ngi w'ubundi buzima ubu dutangiye. Leta kandi yari ikwiye kudufasha, wenda ikadushakira amabati tukarundarunda utuzu two kubamo.*

*Propos recueillis par HABARUREMA William Pour KANGURA.*

## IRUSHANWA RYA KANGURA

Umuntu wese uzabasha gufindura amazina y'umukecuru witabye Imana kubera uburangare bw'umukazana we.

- Uwo mukecuru yapfuye ate?
- Uwo mukecuru yabyaye nde uzwi cyane?
- Mubo yabyaye harimo umunyamafuti cyane. Mbese ayo mafuti wayatangira ibimenyetso?
- Ngo mu ishyingirwa ry'uwo Nyakwigendera haba hari umusazi waguye ku Ijambo. Uwo musazi yitwa nde?
- Uwo Nyakwigendera ngo mbere yuko yitaba Imana yari yarabuze uwo bashakanye.

Ese kuki abuzukuru batahambye kuri Sekuru?

Ni ikihe kinyamakuru cyabyanditse?
- Ikiriyo cya Nyakwigendera cyabereye hehe?

Ese kuki uwo muntu yitabye Imana akamara igihe kirekire bitaramenyekana?

Ohereza ibisubizo byawe ku biro bya Kangura B.P. 1312 Kigali. Nibiba ari byo izere kuzohererezwa Kangura umwaka wose.

# LA MEDAILLE NYIRAMACIBIRI YAVUMBUYE UKO UBUTEGETSI BWA MDR BUTEYE

Dore akazu najye nkaba umuntu, mbega ishyano ! Igihe kirageze cyo kuvugisha ukuri. Ni nshaka nzabizire, mbe nkababandi bahowe mungu b'Ibugande. Kuki M.D.R. ishyiraho abantu agasumburutso kandi ihatse ikimasa ? Kuki M.D.R. yirirwa itera ikiyikiriza ngo M.R.N.D. yaranzwe n'akazu ? Kandi bo ugasanga ikibaranga kuva ku muto kugeza kubuvivi bose ari akazu. Banyarwanda murabe maso, ibihu babahuma mu maso, bigira abere ni amareshya mugeni, muritonde mushishoze. Ngiye kubamara amatsiko : Habayeho igiti gitoshye kigaba amashami hirya no hino; Kiza kwakira ishami rya mbere ari ryo Twagiramungu ushinzwe Ububanyi n'amahanga muri M.D.R. (Affaires étrangères) arongora umukobwa w'imfura wa Kayibanda; Haza Eliyezeli Niyitegeka ushinzwe itangazamakuru muri M.D.R.; atunze mwishywa wa Kayibanda; Ndimbira Diregiteri jenerali wa «C.E.» ni umukwe wa Kayibanda atunze Epifaniya, Akaba muramu wa Shingiro Mbonyumutwa. Shingiro na Ndimbira ni ibiramu.

- Bagaragaza Tadeyo ushinzwe politike atunze mushiki wa Ndimbira warongoye kwa Kayibanda; Undi mushiki wa Ndimbira atunzwe na Shingiro.
- *Nsengiyaremye Dismas* icyegera gikomeye muri M.D.R., ashinzwe «études et programmes» ni umukwe wa Munyankumburwa.
- Munyarukiko Faustin ni muramu wa Twagiramungu kuko atunze mushiki wa Twagiramungu.
- Bangamwabo uyobora SOCOBICO icyegera cya M.D.R. na Basebya n'ibyenenyinawabo, kuko nyirakuru ubyara se wa Bangamwabo na nyina wa Basebya n'ibyenenyina.
- *Nkezabera J.M.V.* icyegera cya M.D.R., Kayibanda yamubyaye muri batisimu. Basebya na none ni muramu wa Rivini, na Inyasi ukora muri MINITRAPE na Ntirivamunda J.B. ukora muri B.N.R. bose ni abayoboke b'akazu ka M.D.R.

M.D.R. IRASHAKA GUHUMA ABANTU AMASO.

Abanyarwanda bashyira mu gaciro, bazi ukuri, bazi kunonosora nibamagane cyane ririya shyaka ry'akazu. Ese ugirango bazuye M.D.R. batazi impamvu. Ntayindi demokarasi duteze kuri M.D.R. uretse akazu. Ishyaka ry'ibiramu n'ibisanzire sinzi niba hari icyo rizatugezaho.

Hari abapfa kwirukankira muri M.D.R. batazi neza indiri y'ubwiru n'ubudemagoji buranga iryo shyaka. Abafite amerwe nibayasubize mw'isaho. M.D.R. y'ubu siyo ya kera. Erega impamvu ingana ururo, ugirango impamvu bagambiriye kunaniza umubyeyi ni iyihe ? Muri za Mitingi zabo bagenda bivamo nk'inopfu !

RWABUTOGO François

# ABAHUTU MUZAHUNGIRA HE NGANGO FELISIYANI WO MURI P.S.D YA GATABAZI KO NGO YITEGUYE KUBAHORA MWESE !!!

Si byabindi ngo ni "impuha" cyangwa gusebanya, kuko uzi kumva yumvira mu rusaku. "Imbabazi z'abakoze ibindi byaha mu gihugu ntabwo P.S.D. yumva abo zireba. Ahubwo baribaza niba atari amaco yo kubabarira abacumuye muri iyi minsi ya vuba, maze nk'abakoze amarorerwa bica abagogwe cyangwa abantu bo mu Kingogo ntihagire ubakoraho. Bibaye ibyo P.S.D. ntishobora kubyemera".

Ibyo ni ibyanditswe na L. NIYONGIRA muri Kinyamateka n° 1355 yo kuwa I Ukwakira 1991 ku rupapuro rwa II, asubira mu magambo ya NGANGO Felisiyani wavugiraga ishyaka ry'amayobera ryiyise ko riharanira imibereho myiza y'abatutsi, nako y'abaturage, aririyo P.S.D. rya GATABAZI Felisiyani. Ngango rero yanze kwigira nyoni nyinshi aratobora ku mugaragaro, ubwo ka gakungu ka M.D.R. - P.S.D. - P.L kari karikoroje muri Hoteli ya Mille Collines tariki ya 2/10/1991 imbere y'abahagarariye ibihugu byabo mu Rwanda, abakozi ba Leta n'abandi.

Ubwo ngo basenyaga ijambo umukuru w'igihugu yari yavugiye imbere y'Inama y'Igihugu Iharanira Amajyambere (CND) kuwa 30/9/1991 asaba ko amashyaka yazungurana inama. Ubwo se ari M.D.R., P.S.D. cyangwa P.L, ni irihe shyaka ryoshya andi ngo azahore abahutu ? Bazaturuka i Gisenyi, bafate Ruhengeri, Byumba, Kibungo ndetse bibuke ko hambere na Gitarama, Gikongoro, Kibuye n'ahandi bameneshej̈e abatutsi, maze u Rwanda babe batarurangije barumazemo abahutu ?

M.D.R. we, nakubwira iki niba abayoboke bawe bazi kumva no kuzirikana. Ibigwi byawe bya kera abawe bagiye kuzabizira nawe ngo urabanywanira na P.S.D. na P.L. Gira icyo ubitangarizaho abayoboke bawe naho ubundi ni utabashyitsa agatima mu nda bazakeka ko uri RUNARI yiteye umwitero wa M.D.R. maze baguhurizeho amacumu n'amahiri aka ya ndogobe yambaye uruhu rw'intare bakayigarika.

Banyarwanda mukomeze mube maso ntihazagire ubiba umugono. Mwibuke ko NGANGO uwo ariwe waburaniraga Inkotanyi mu rukiko afatanyije na MBONAMPEKA wo muri P.L. Babuze se bahurira kuki !! Uwo ntabaye uwa kangahe kuri TWAGIRAMUNGU ?

# AUCUN MASSACRE DE BAGOGWE NI A KINIGI NI AILLEURS DANS LE NORD DU RWANDA.

## I. ERREUR OU ILLUSION ?

*La presse pro-Inkotanyi a largement diffusé ces derniers temps de longues listes des combattants du FPR recrutés au sein du groupe BAGOGWE, sorte de BOHEMES rwandais apparentés aux BAHIMA dont est issu le Président Ougandais Joël MUSEVENI et tenus en lisières par leurs troupeaux de vaches dans les régions volcaniques. Présentés comme victimes des présumés massacres qui auraient été perpetrés dans le nord du pays par des populations HUTU du groupe BANTOU sur instigation des autorités administratives. Une telle falsification de la réalité a permi aux pauvres BAGOGWE de servir de monnaie d'échange aux propagandistes du FPR-INKOTANYI qui avaient de quoi se reprocher sur la conscience (au cas où ils en auraient!) face aux actes criminels dirigés contre des populations civiles.*
*L'autre but visé, plus machiavélique celui-là, était de détourner la commisération de la communauté internationale à l'égard des victimes innocents des attaques perpétrées par les canibaux aux frontières Rwanda-Ougandaises.*

*Il faut un MUSEVENI et autres écervelés pour se cacher derrière une poignée de descendants d'une ancienne caste féodale, nostalgique d'une illusion d'expansion coloniale déracinée depuis l'époque de la décolonisation de l'Afrique, pour mourrir de rêves néo-nazi.*

## II. LE PARTENAIRE ARMEE RWANDAISE–POPULATION

*Les Forces Armées Rwandaises (FAR) ont fait preuve d'une parfaite maîtrise de la situation militaire à l'intérieur des frontières nationales. La sympathie vouée aux FAR par le peuple rwandais tout entier, et particulièrement les populations des zones touchées par la guerre, démontre sans ambiguïté que le partenaria armée-population a eu et aura toujours raison sur les maquisards qui n'ont de racines qu'en dehors du Rwanda.*
*Tout rwandais qui se respecte sait comment et où traquer l'ennemi, tant à l'intérieur qu'à l'extérieur de notre pays. Jamais personne parmi les rwandais digne de ce nom n'oubliera les métamorphoses des INYENZI pour les assimiler à des hommes de foi malgré les apparences trompeuses, tant que durera le fanatisme nazi de ceuxi qui veulent reconquérir le pouvoir par les armes, la perfidie et autres mesquineries mondaines. La leçon vient d'être donnée par ce brave paysan capturé à son domicile à Kinigi en Préfecture de Ruhengeri par les INYENZI le 22 Octobre 1991 avant de s'évader au cours de la retraite des caméléons.*

*Comment en effet s'imaginer qu'un voisin avec qui vous avez tout partagé à longeur du temps se faufié dans les rangs de ceux qui viennent vous exterminer ? Le témoignage qu'il nous a apporté et selon lequel les BAGOGWE dont un certain MBONEZA portés disparus sont bel et bien dans les rangs des agresseurs INYENZI-INKOTANYI est un coup fantastique assainé aux propagandistes du FPR acharnés : TRIBUN DU PEUPLE, RWANDA RUSHYA, KIBERINKA, UMURANGI, les partis P.L, P.S.D. etc... face à eux le peuple est uni.*

## III. LA FETE DES MORTS OU LA TOUSSAINT.

*Les traitres, on en trouve partout. A Ruhengeri d'où est originaire le fameux MBONEZA comme ses autres parentées auxquelles les INYENZI ne cessent de dédier des chansons sur les ondes de Radio-Muhabura émettant de KABARE en Ouganda; en Préfecture de Gisenyi où ils posent des mines avant de se dissimuler dans la population ou alors de se replier dans la forêt et rentre en Ouganda; en d'autres préfectures notamment à Kigali où les propagandistes, agents secrets et hommes de troupes sont soit en activité à travers les journaux et les partis politiques, soit en hibernation en attendant un signal pour déclancher leur mauvais sort.*

*Ces dits BAGOGWE ou FALACHA de KIGALI ont cependant intérêt à se convertir à une vie civilisée des autres rwandais pacifiques avant qu'il ne soit trop tard pour eux. A 90% ils ont déjà été répérés, n'eût été la tolérance exagérée de ceux qui espèrent un jour le triomphe du bon sens et de la raison. Le 31 octobre c'est la fête de RWIGEMA, mort comme les morts, tandis que le lendemain c'est LA TOUSSAINT. A eux de choisir leur tour, à ceci prés: attendre la résurrection à la MBONEZIENNE.*

*Un lecteur de Kangura*
*KINIGI–RUHENGERI.*



*MUKAKIBIBI ZAYINABO ati : Umunyarwandakazi wo muri iki gihe tugezemo ntagomba kwo ngera kwamburwa uburenganzira bwe, igitsinagabo cyose kigomba kumenya ko ntacyo kirusha igitsina gore.. Twese tungana imbere y'amategeko kandi Demokarasi tuyinyotewe twese.*
*28. 06. 1989.*